# KILICHOKUFANYA UOLEWE SICHO KINACHOKUDUMISHA KATIKA NDOA

Hii ni sehemu ya ujumbe mfupi maalumu tunaoupeleka kwa Wanawake wa Ki-islamu (khasa khasa walio ndani ya ndoa, japo watafaidika nao hata wale walio nje ya ndoa), kwaajili ya kuwaelimisha uhalisia wa kile kitakachowasaidia kutulizana katika ndoa zao, khasa baada ya kuona wingi wa kuvunjika kwa ndoa.

Namwomba Allah atupe Ikh-laas, aujaalie ujumbe huu uwe na manufaa kwangu na waislamu wote kwa ujumla, aujaalie uwe ni katika jumla ya mema yangu Siku ya Kiyama. Aamin.

# KILICHOKUFANYA UOLEWE
# SICHO KINACHOKUDUMISHA KATIKA NDOA

Mwanaume anapotaka kuoa huvutiwa na vitu vitano vilivyopo katika sehemu mbili kwa Mwanamke.

**Sehemu ya kwanza:**

⇒ Vitu vinavyoonekana

**Sehemu ya pili:**

⇒ Vitu visivyoonekana uhakika wake, bali huwa vinadhaniwa kupatikana kwake na kutopatikana kutokana na ishara fulani za kimaneno au kivitendo.

**Sehemu ya kwanza ya vitu vinavyoonekana ni:**

1. Uzuri wa sura na umbile
2. Cheo na Utukufu
3. Uwezo wa kimali na kielimu.

**Sehemu ya pili ya vitu visivyoonekana ni:**

Ama vitu visivyoonekana bali hudhaniwa kupatikana kwake kwa ishara, ni:

4. Dini na Tabia Nzuri.
5. Usikivu na Utiifu

Mwanaume akienda kumuangalia Mwanamke anaetaka kumuoa huwa anaangalia vitu vitatu vya mwanzo ambavyo ndio anauwezo wa kuviona na kujua uhalisia wake. Hivyo ndio vitu vyenye nafasi kubwa sana katika moyo wa Mwanume na ndivyo vinaushawishi mkubwa sana wa kumfanya akubali kuoa au akatae. Hii ni tabia ya kimaumbile ambayo kila Mwanaume yupo nayo.

Pamoja na vitu hivyo vitatu kuwa na ushawishi mkubwa sana kwa Mwanaume na vyenye kutawala katika moyo wake kwenywe kukubali kuoa au kutooa, lakini kwa masikitiko makubwa sana vitu hivyo havisaidii chochote katika kudumisha ndoa, kwaajili hii Mtume wetu Muhammad ﷺ akatoa angalizo muhimu sana kwa Wanaume katika Hadithi Sahihi ya Abu Hurayra ambayo ameipokea Imamu Bukhari na Muslim, amesema Mtume ﷺ:

“Mwanamke huolewa kwa mambo manne: Kwa ajili ya mali yake, na kwa ajili ya cheo chake, kwaajili ya uzuri wake na kwaajili ya dini yake, mchague mwenye dini itabarikiwa mikono yako” [Hadithi Sahihi].

Hili ni angalizo muhimu sana ambalo Wanaume wanatakiwa walizingatie, lakini Wanawake nao wanatakiwa walizingatie zaidi, kwa kujiuliza: Kwa nini Mtume ﷺ ahimizie dini peke yake, halafu vile vitu ambavyo vinaonekana moja kwa moja na vina ushawishi mkubwa kwa Mwanaume asivihimize?.

* * * * *

## Uzuri wa Sura, Umbile, Cheo na Utukufu na Uwezo wa Kimali na Kielimu ni vivutio tu!

Ewe Dada yangu na Mama yangu wa Ki-islamu, katika vitu ambavyo unatakiwa uvijue ni kuwa, Mwanaume anapokuja kukuchumbia huvutiwa zaidi na uzuri wako wa sura yako, au umbile lako, au cheo chako, au utukufu wako, au uwezo

wako wa kimali au kielimu. Kimoja kati ya hivi nilivyokutajia ndiyo humvutia Mwanaume kuja kukuoa kwa hatua ya kwanza kabisa kwa sababu ndio vinavyoonekana mbele ya macho yake. Kwa hiyo hivyo ni vivutio na vitamanishi.

Lakini baada ya kukuoa vitu vyote hivi kwa Mwanaume huwa havina tena nafasi, kama vitaendelea kuwa na nafasi basi ni kwa sehemu ya ziada na sio asili, na hupungua kila uchao na huwa havizidi, hadi kufikia hatua ya kukuona ni Mwanamke wa kawaida. Hivyo unatakiwa ufahamu kuwa hivi ni vivutio na vishawishi, lakini vinavyochukua nafasi kwa Mwanaume ni:

⇒ Dini
⇒ Tabia Nzuri
⇒ Usikivu na Utiifu.

Hili ndio jambo ambalo wanawake wengi hawalijui, wanaolijua huwa wanaghafilika nalo sana mpaka nao wanakuwa kama vile

hawajui.

Wanawake wengi huwa wanadhania kuwa uzuri wao wa sura na umbile, au cheo na utukufu wake, uwezo wa kimali na elimu aliyonayo ndio vinamfanya aendelee kupendwa na Mumewe na kuwepo katika ndoa. Sasa huwa wanashangaa sana pale wanapoona mabadiliko kwa Mume na hali ya kuwa vitu hivyo bado yupo navyo, lakini mapenzi ya Mume yamekwisha au kila siku yanapungua. Kumbe masikini!; hajui kama vile vilikuwa ni vivutio tu na vitamanishi ila Dini, Tabia Nzuri, Usikivu na Utiifu ndio nguzo na mhimili mkuu wa ndoa yake.

Ukitaka uthibitisho wa hili nilinenalo, leo hii lau kama utamuuliza Mwanaume yoyote ambae yupo katika ndoa miaka 7 – 10: Ni kitu gani kinachokufanya uendelee kuishi na Mke wako?, basi hatokutajia kitu chochote katika vile vitu vitatu ambavyo vilimshawishi au kumvutia kuoa, bali atakutajia sababu nyingine ambazo kipindi

anaoa hazikuwepo wala alikuwa hazifikirii. Hapo ndio utaamini nilisemalo kuwa: Kilichokufanya uolewe sicho kinachokudumisha katika ndoa yako hivi sasa.

* * * * *

## Dini, Tabia, Nzuri, Usikivu na Utiifu ndio Mlinzi Mkuu wa ndoa yako

Mtume ﷺ amewahimiza Wanaume wachagua Wanawake wenye dini kwa kusema:

"Mchague Mwanamke mwenye dini"

Mwanamke Mtiifu kwa Mumewe ndio Mke bora aliyethibitishwa na Mtume ﷺ, kama alivyosema katika Hadithi Sahihi iliyosimuliwa na Swahaba Abu Hurayra na kupokelewa na Imamu Nasaaiy. katika Sunani yake pamoja na Imamu Abu Daud katika Musnadi amesema Mtume ﷺ:

"Bora kati ya Wanawake ni yule ambae pindi unapomuangalia anakufurahisha, ukimuamrisha anakutii, na ukiwa mbali naye anakuhifadhi katika nafsi yake na

mali zako" [Hadithi Sahihi].

Sasa kwa nini: Dini, Tabia, Utiifu na Usikivu vimekokotezwa sana na Mtume ﷺ kuliko vile vivutio vitatu?.

Sababu zipo nyingi, miongoni mwa mwa sababu hizo ni hizi zifuatazo:

1. Mfumo sahihi ambao watu wakiishi kwenye mfumo huo hawawezi kufarikiana, ikitokea wamefarikiana basi watafarikiana kwa wema, ni mfumo pekee wa dini ya ki-islamu.
2. Dini ndio inayomuelekeza Mke aishi vipi na Mume na Mume aishi vipi na Mke, bila ya dini watu wataishi kwa mujibu wa mazoea au tamaduni zao au kwa tamaduni na mifumo mingine ambayo hazina kheri baiana yoa.
3. Tabia nzuri zote zipo katika mfumo wa dini, nje ya mfumo wa dini hakuna tabia nzuri.
4. Tabia mbaya zote zipo nje ya mfumo wa dini, nazo zote ni madhambi.

5. Hakuna mtiifu aliyewahi kuchukiwa, bali mtiifu siku zote hupendwa.
6. Uasi na jeuri ni sifa na tabia mbaya hakuna anaezipenda, bali hakuna aliyejipamba na tabia hizo isipokuwa atasemwa vibaya na kuchukiwa na watu.

Kutokana na sababu hizi na nyinginezo Allah na Mtume wake wakahimiza sana Dini, Tabia Nzuri, Usikivu na Utiifu kwa Mwanamke kwani hivyo ndio Mlinzi mkuu wa Ndoa.

Ukitaka kuilindia ndoa yako basi ilinde na hizi nguzo kuu nne (Dini, Tabia Nzuri, Usikivu na Utiifu), kamwe hutojuta katika maisha yako.

---

Ukiziacha sifa hizi (Ukawa huna Dini, una Tabia Mbaya, halafu Jeuri, huna Usikivu wala Utiifu, bali wewe ni Muasi) basi hutopendwa na mtu yoyote katika hii dunia hata kama ni mzuri wa sura na umbile kama vile wanawake wa peponi. Ndio maana Waswahili wakasema: Uzuri wa Mwanamke sio sura, bali ni tabia.

* * * * *

## Changamoto

Inawezekana Mwanamke akawa na Dini, Tabia Nzuri, Usikivu na Utiifu kwa Mumewe lakini Mume akawa ndio Kisoi tena Bahau na Mwenye Gubu, ikiwa litajitokeza hilo basi kwanza Mwanamke anatakiwa achukulie hiyo ni changamoto kwake, hivyo hali hiyo isimfanye kuachana na hizo sifa na tabia tukufu, bali ajitahidi kupambana na Mumewe na ahakikishe anafanikiwa kumbadilisha mpaka awe kama yeye au zaidi yake, huku akizidisha kumuombea dua kwa Mola wake Mlezi na kutoa nasaha za mara kwa mara huku

akichunga (katika kutoa nasaha hizo) nafasi ya Mume katika ndoa na familia.

* * * * *

## Hitimisho

Mpaka hapa utakuwa umeelewa kwa uzuri (japo nimeeleza kwa ufupi) kuwa kile kilichomfanya Mumeo akakupenda na kukutamani mpaka kufikia hatua ya kukuoa sicho kinacho mfanya aendelee kuishi na wewe. Hilo ndilo lilikuwa lengo la Makala hii na ninaamini umelielewa, hivyo basi jitahidi sana kushikilia hivi vitu vitatu

1. Dini
2. Tabia Nzuri
3. Usikivu na Utiifu

Hivi ndio vitu pekee vitakavyomfanya Mumeo asikuchoke na kukuona mpya kila siku, wala sio uzuri na urembo wako. Japo urembo na uzuri ukiambatana na Dini, Tabia Nzuri, Usikivu na Utiifu, basi Mume atajihisi ameimiliki dunia nzima ndani ya kuta nne.

Namuomba Allah awajaalie wanawake wa Ki-islamu wajipambe na Dini, Tabia Nzuri,

Utiifu na Usikivu kwa Waume zao. Watambue kuwa kilichowavutia Waume zao kuwaoa sicho kinachowafanya waendelee kuwepo katika Ndoa.

MWISHO